# ДОЬЗАЛ ЦХЬАНАКХЕТАРАН ГIИЛЛАКХАШ

Къинхетаме а волуш, къинхетам беш а волуш волчу АллахIан цIарца!

Хастам хуьлда АллахIана, Iаламийн эла волчу. Цуьнан салават а, салам а хуьлда вайн пайхамарна Мухьаммадана а, цуьнан охIлунна а, цуьнан асхьабашна а.

Доьзал кхоллар дахарехь цхьатерра доккха маьIна долуш ду стагана а, зудчунна а. Цаьршинна доккха маьIна хилла ца Iаш, доьзал кхоллар а, иза кхиор а доккха маьIна долуш ду ерриге адамийн юкъараллийна – доьзал цуьнан коьрта бIогIам бу.

Адамийн юкъаралла, йа вуьшта аьлча «къам», доьзалех кхоллало. Стаг а, зуда а цхьаьнакхетарца доьзал кхоллало, масийтта доьзалах – вайн къома юкъара масала далийча – цхьа некъ кхоллало, масех некъах тайпа кхоллало, тайпанех цкъацкъа тукхум кхоллало, цкъацкъа ша къам а кхоллало. Ткъа, Пайхамара, АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна, – «къемат дийнахь шен умматан дукхаллийца дозалла деш хир ву ша» [1] – аьлла долу бусалба уммат оцу къаьмнех кхолладелла-хIоттаделла ду. Цу тIехь ойла йича девза вайна, доьзалан хIун меттиг ю, къоман тIегIана тIехь а, умматан тIегIана тIехь а. Цигара схьа девза вайна цхьа адам нисдаларца доьзал нислой а, доьзал нисбаларца умматан юкъаралла нислой а, цунна бIостанехьа долу маIьна нийса дуйла а.

Цундела, Ша адамаш кхоьллинчул тIаьхьа, лекха хинволчу АллахIа царна Шен «низам» делла, церан дахар – цхьана адамана тIера дIадолийна умматан бараме кхаччалц долу – дуьненахь а, эхартахь а ирсе хилийтархьама. Оцу низам юкъахь шен кхоччуш дакъа дIалаьцна доьзал кхолларан гIуллакхо.
И гIуллакх масех декъе, рогIе декъало: дика захало лахар, захало дар, мах бар, той дар, и бусалба стаг а, бусалба зуда а доьххьара цхьанакхетар, тIаьхьло хуьлуьйту бахьанаш лелор, бераш кхиор, иштта кхидIа а. Цу юкъара цхьа да́къа ду, Делан пурбанца, вай дийца хьовсур дерг – керла доьзал кхуллучу стага а, зудчо а доьххьара цхьанакхетачу хенахь лелон деза гIиллакхаш а, суннаташ а.[2]

ХIусамда шен хIусамненаца цхьанакхетаран гIиллакхаш:

1) Ша шен хIусамненаца доьххьара цхьаьнакхетча, ша цуьнца цхьаьна виссича, цуьнга хаза вистхила веза, цуьнан эхь хетар лахдалийтархьама. Мала хи кховдийна а, йа цхьа юухIума кховдийна а, жимма цуьнан дог тедан деза.

Йазӣдан йоIа Асма́а – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Делан Элчанна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Iаиша кечйинера ас. ТIаккха ас схьакхайкхира иза цунна гайта. Иза схьа а веана, цунна улло охьахиира. Цхьана боккхачу кедахь шура еара цига цхьамма. Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – и кад схьа а эцна, Iаишате дIакховдийра, ткъа цо, эхь хетта шен корта охьатаIийра. ТIаккха ас иза човха а йина, элира цуьнга: «Схьаэца Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – керара (кад)». ТIаккха цо иза схьа а эцна, жимма шура мелира цу чура. Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – элира цуьнга: «Хьайн доттагIчуьнга дIакховдабе иза». ТIаккха ас – Асма́а – элира: «ХIай Делан Элча! Цкъа ахь айхьа схьа а иэце, цу чура мала а мале, тIаккха хьайн карара схьакховдабехьа соьга иза». Цо иза схьа а эцна, цу чура шура а мелла, соьга схьакховдийра. ТIаккха ас, охьа а хиъна, кад сайн голаш тIе а биллина, иза хьовза а беш, цу чура шура мелира, Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – мел-меллачара мала а хьожуш. ТIаккха цо соьга элира: «Хьайца болчу зударшка а кховдабе иза». Ткъа оцу зударша – «тхуна ца еза и (шура)» - аьлча, Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – элира цаьрга: «Мацалла а, пуьташ а вовший иэ ма де».

Цу хьадисехь вайна ма-гарра, Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – Iаиша шех йо́лийтархьама шуьрин кад кховдийна хилла цуьнга. Цундела, вай доьххьара ма-аллара, иза шех йоьра йолчу агIор, цуьнан эхь хетар жимма лахдийр долу цхьа бахьана хIоттор дика ду.

2) Зудчуьнца эвхьаза гIуллакх хилале хьалха цуьнан хьаж тIе куьг а диллина, "БисмиллахI" (АллахIан цIарца) а аьлла, Деле цуьнах беркат дар а дехна, тIаккха хIара доIа дан деза:

"اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا، وَخَيْرَ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا، وَشَرِّ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ".

"Алло́хIумма инни́ асъалука хайрахIа́, ва хайра ма́ джабалтахIа́ IалайхIи, ва аIу́зу бика мин шаррихIа́ ва шарри ма́ джабалтахIа́ IалайхIи".

МаьIна:

"Йа АллахI! Ас хIокхуьнан дика а доьху Хьоьга, Ахь кхуьнца кхоьллина долу дика а доьху Хьоьга. Со Хьоьца ларло хIокхуьнан вонах а, Ахь кхуьнца кхоьллина долчу вонах а".

Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Шух цхьамма зуда ялийча, йа гIулкханча эцча, цуьнан хаьж тIе куьг а диллина, «Бисмилла́хI» а аьлла, цунах беркат дар доьхийла цо, тIаккха хIара дешнаш а олийла цо: «Алло́хIумма инни́ асъалука хайрахIа́, ва хайра ма́ джабалтахIа́ IалайхIи, ва аIу́зу бика мин шаррихIа́ ва шарри ма́ джабалтахIа́ IалайхIи». Ша эмкал эцча, цуьнан букъ тIера уггар лекха меттиг тIе куьг а диллина, уьзза олийла цо цунна а».[3]

3) Майрачо а, зудчо а, "ши ракаIат суннат ламаз дан ниййат до ас" аьлла ниййат а дина, цхьаьне жамаIатца ши ракаIат суннат ламаз дар суннат ду.

Абу СаIида дийцина, ша зуда ялийначу хенахь, ша волчу тойне баьхкинчу асхьабаша шега элира аьлла: «Хьан зуда хьо волчу чуеъча, ши ракаIат ламаз де ахь, тIаккха АллахIе цуьнан дика а деха ахь, цуьнан вонах ларвар а деха ахь. Цул тIаьхьа хьайн зудчуьнца вуьссур ву хьо».[4]

Цхьана стага, IабдуллахI ибн МасIуд волчу а веана, цуьнга аьлла хилла: «Жима зуда ялийна ас, цуьнан соьца цабезам (цуьнан соьца оьгIазло) хиларна а кхоьру со». IабдуллахIа – Дела реза хуьлда цунна – аьлла цуьнга тIаккха: «Бакъдолуш, вовший ийна хилар а, безаме хилар а АллахIера ду, цабезам хилар шайтIанера ду. АллахIа шуна хьанал динчуьнца шун цабезам хилийта лаьа шайтIанна. Цундела, иза хьо волчу схьаеъча, иза хьайна тIахьа а хIоттайте, ши ракаIат суннат ламаз дайта ахь цуьнга». Кхечу дийцарехь иштта аьлла а ду: «… ТIаккха хIара доIа а де ахь: «Йа АллахI! Сан доьзалх суна а беркат дехьа, сох цунна а беркат дехьа. Йа АллахI, Айхь тхо цхьаьна латтош мел ду дикаллийца латтаде Ахь, Айхьа тхо дIасакъостуьйтуш хилахь а дикалле къастийта Ахь».[5]

4) Шен зудчуьнца эвхьаза гIуллакх хила долалучу хенахь хIара доIа дан деза:

"بِسْمِ اللهِ، اللَّهُمَّ جَنِّبْنَا الشَّيْطَانَ، وَجَنِّبِ الشَّيْطَانَ مَا رَزَقْتَنَا"

"Бисмилла́хI, алло́хIумма джаннибна́шшайтIо́на, ва джаннибишшайтIо́на ма́ разакътана́".

МаьIна: «АллахIан цIарца! Йа АллахI! Тхойшиъ шайтIанах лар де Ахь, Айхьа тхойшинна лур долчу берах а шайтIа генадаккхе, иза а шайтIанах лар де Ахь».

Ибн Iаббаса – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, АллахIан Элчано – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла: «Шух цхьамма шен зудчуьнца эвхьаза гIуллакх хуьлуьйтучу хенахь хIара дешнаш аьлча: «АллахIан цIарца! Йа АллахI! Тхойшиъ шайтIанах лар де Ахь, Айхьа тхойшинна лур долчу берах а шайтIа генадаккхе, иза а шайтIанах лар де Ахь» - тIаккха АллахIа цаьршинан бер хилийтахь, шайтIано цкъаъа зен дийр

дац цунна».[6]

5) Зудчуьнан бер хуьлучу меттехь эвхьаза гIуллакх хила мегар ду, муьлхха агIор а, муьлхха кепара а. Доккхачу гIуллакхана арайоьдучу меттехь эвхьаза гIуллакх хилийтар доккха хьарам ду, вон къа а ду.

Жабира – Дела реза хуьлда цунна – дийцина: «Жуьгташа олуш хилла: «Зудчуьнца, цуьнан бер хуьлучу метте тIехьашхула эвхьаза гIуллакх хилийтича бер гIунжара (бIагIара) хуьлу. ТIаккха хIара айат доьссина цу хьокъехь: (Шун зударий шун бераш кхуьу шун беш ю, шайн бераш кхуьучу беша шайна луъучу кепара догIийла шу).[7] АллахIан Элчано – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла тIаккха: «Хьалхашхула (уьш хьалха бирзина болуш) а, тIехьашхула (уьш тIехьа бирзина болуш) а мегар ду, нагахь санна бер хуьлучу меттехь хир делахь».[8]

Делан Элчано – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Бакъдолуш, АллахIана эхь ца хета бакъдолчух: зударий доккхачу гIулкхана арабоьлхучу меттехь эвхьаза гIуллакх ма хилийталаш».[9]

Кхин а аьлла Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна: «АллахI дIахьожур вац, зуда доккхачу гIулкхана арайоьдучу меттехь цуьнца эвхьаза гIуллакх хуьлуьйтучуьнга».[10]

Кхин а аьлла Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна: «Ламазана ша ца могуьйтуш йолу беттан хан ларйеш йолчу зудчуьнца эвхьаза гIуллакх даийтинчо а, доккхачу гIулкхана зуда арайоьдучу меттехь цуьнца эвхьаза гIуллакх даийтинчо а, хиндерг дуьйцу бохург волчу а вахана, иза бакъвинчо а керстадина (духатоьхна) Мухьаммаде доссийнарг».[11]

6) Зудчуьнца эвхьаза гIуллакх хиллачул тIаьхьа лийчар тIедужу майрачунна а, зудчунна а. И лийчар тIерадаллалц ламаз дан а ца мега, Къуръан деша а, цунах Iоттавала а ца мега, маьждиг чохь Iен а ца мега, тIаваф дан а ца мега.

Iаишата – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла: "(Борша стеган) бехкеметтиг (зудчуьнан) бехкеметтигах кхетча лийчар тIедужу, оралла араяьлчи а, ца яьлчи а".[12]

Абу СаIид Ал-Худрийс – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла: "Хи даьлча хи тIедужу".[13] Цуьнан маьIна иштта ду: "Борша стеган оралла араяьлча, хица лийчар тIедужу цунна".[14]

Умм Саламата – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, Пайхамар – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – волчу а еана Умм Сулаймас элира аьлла: «ХIай АллахIан элча! АллахI вац-кх эхь хеташ бакъдолчуьнах! Зудчунна гIенах шен эвхьаза юкъаметтиг хуьлуш гича лийчар тIедужий?». ТIаккха АллахIан Элчано – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Дужу, нагахь санна цунна (арадаьлла) хи (оралла) гинехь».[15]

Лийчар тIерадаллалц ламаз дан ца магарх а, маьждиг чохь саца ца магарх а лаьцна лекха хинволчу АллахIа аьлла Къуръан тIехь: (ХIай АллахIах тешнарш! Ламазана герга ма гIойла шу дехна долчу хенахь, шаьш олучу кхетачу хьолехь шаьш дацахь. (Кхин а герга ма гIойла шу цунна а, маьждигна а) шаьш джунуб (шайн эвхьаза гIуллакх) хилла а долуш, лийчарца шаьш цIандаллалц, нагахь санна шаьш маьждиг чухула кхечу агIор чекхдовлуш дацахь…).[16]

Лийчар тIедоьжначул тIаьхьа иза тIерадаллалц Къуръан деша мегаш ца хилар гойтуш хьадис ду: "Къуръанах цхьаъа айат ма доьшийла лийчар тIедоьжначо а, ламазана мегаш йоцу беттан хан ларйечу зудчо а".[17] Кхин а, Iелас аьлла, Дела реза хуьлда цунна: "Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Къуръанах вуха ца тухура цхьанне хIумано, тIедоьжна долчу лийчаро бен".[18]

7) Цхьана буьйсанна шозза, йа кхин а сов эвхьаза гIуллакх хуьлуш хилахь, цу шинна юкъахь ламаз эцча дика ду, лийчича кхин а дика ду, делахь а парз дац царна юкъахь ламаз эцар а, лийчар а.

Лийчар гIолий хилар гойтуш хIара хьадис ду: Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цхьана буьйсанна шен зударшца эвхьаза гIуллакх хилийтира, тIаккха шен и гIулкх хилла йолчу хIора зуда йолчахь лийча а лийчира иза. Цхьана зудчо хьаттира цуьнга: «ХIай АллахIан Элча! Цкъа лийчича тоьар дацара?». Цо элира цуьнга: «ХIо́разза лийчар – юха а цу гIулкхана ницкъ кхиарна гIолий а ду, дегI дайдеш, дегIана томехь а ду, цIена хиларна дика а ду».[19]

Ламаз эцча тоам хилар а, луьйчуш воцучо ламаз эцар дика хилар а, иза ца оьцуш дIавижар дика ца хилар а гойтуш хIара хьадис ду: «Шух цхьаммо шен зудчуьнца цкъа эвхьаза гIуллакх а хилийтича, тIаккха иза кхин цкъа а хилийта лууш хилахь, цаьршинна юкъахь ламаз оьцийла цо».[20]

Эвхьаза гIуллакх хиллачул тIаьхьа лийча а ца луьйчуш дIавижа мега,[21] делахь а дIавижале хьалха ламаз эцча дика а ду, мелехь а ду, ткъа ламаз ца оьцуш дIавижар дика лоруш дац. ХIетте а, дIавижале ламаз иэцар парз дац, ламаз ца оьцуш дIавижар къилахь дац,[22] хIунда аьлча Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шега иштта хаттар дича - «джунуб волуш дIавижа мегий?» - аьлла, иштта жоп делла хилла: «ХIаъ (мега). Шена лаахь ламаз а оьцур ду цо».[23] Ткъа, лийча а ца луьйчуш дIавижахь, Iуьйра ламазана ша хьалагIаьттича лийча веза.

8) Майра а, зуда а цхьаьне лийчар мегаш ду, цаьршинна вовшийн дерзина долуш гар а мегаш ду.

Iаишата – Дела реза хуьлда цунна – дийцина: «Парз-лийчар тIерадоккхучу хенахь, со а, Пайхамар а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цхьана теса чура хи схьа а оьцуш цхьаьне луьйчура. Сол хьалха вала гIерташ а хуьлура иза, тIаккха ас олура: «Суна а дитахь хи, суна а дитахь!».[24]

9) Зудчуьнан беттан рожехь «хьайд» хуьлучу хенахь (цIий догIучу хенахь) цуьнца эвхьаза гIуллакх хилийтар хьарам ду, мегаш дац. Иза цунах цIанйеллачул тIаьхьа бен цуьнца эвхьаза гIуллакх дайита мегар дац.

Лекха хинволчу АллахIа аьлла: (Цара хоьтту хьоьга (хIай Мухьаммад) хьайд хиларх лаьцна; ахь ала – иза зене ду, цундела шу дIакъастийла зударех (цаьрца эвхьаза юкъаметтиг ца хуьлуьйтуш, церан) хьайд долчу хенахь; (эвхьаза гIуллакх хуьлуьйтучу кепара) царна герга а ма гIойла уьш (лийчарца) цIанбаллалц, ткъа уьш цIанбелча – шу Iойла цаьрца АллахIа шайга ма-аллара). (Сурат «Ал-Бакъарат» 222 айат).

Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Ламазана ша ца могуьйтуш йолу беттан хан ларйеш йолчу зудчуьнца эвхьаза гIуллакх дайитинчо а, доккхачу гIулкхана зуда арайоьдучу меттехь цуьнца эвхьаза гIуллакх дайитинчо а, хиндерг дуьйцу бохург волчу а вахана, иза бакъвинчо а керстадина (духатоьхна) Мухьаммаде доссийнарг».[25]

Анаса – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Жуьгташа, шайн зударех цхьанна хьайд хилча, иза хIусамера арайоккхура, цуьнца цхьаьна кхача а ца буура, цуьнца цхьаьна хIумма мала а ца молура, цуьнца цхьаьна цIа чохь Iан а ца Iара уьш.

Цунах лаьцна хьаттира цхьаболчара Пайхамаре – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тIаккха АллахIа хIара айат доссийра: (Цара хоьтту хьоьга (хIай Мухьаммад) хьайд хиларх лаьцна; ахь ала – иза зене ду, цундела шу дIакъостийла зударех (цаьрца эвхьаза юкъаметтиг ца хуьлуьйтуш, церан) хьайд долчу хенахь…).
ТIаккха Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира: «Шайн хIусамашкахь цаьрца цхьаьна а Iойла шу, кхидолу массо хIума а дойла аш цаьрца (яахIума а юийла, куьг а Iуттийла, цхьаьне дIа а дуьшийла шу цаьрца) бехкеметтиг бехкеметтигах а ца кхоьтуьйтуш».
(И хабар шайга дIакхаьчча,) жуьгташа элира: «Вайн лелош цхьаъа хIума дита дагахь вац и стаг, вайца гал-морзах ваьлла бен».

Цул тIаьхьа, Усайд ибн Хьудайр а, Iаббад ибн Бишр а веара Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – волчу. Цаьршимма элира цуьнга: «ХIай АллахIан Элча! Жуьгташа иштта а бах, иштта а бах. Зударийн хьайд долчу хенахь цаьрца эвхьаза юкъаметтиг хилийтий оха?». (Цаьршима иза аьлча,) Делан Элчанан – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – юьхь хийцаелира, ткъа тхуна дагадеара - цаьршинна оьгIаз вахана-кх иза - аьлла.

И шиъ аравелира иза волчура, тIаккха новкъахь цаьршинна доьхьал кхийтира Делан Элчанна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – совгIатана шура йохьуш вогIуш цхьа стаг. (Иза ша волчу схьакхаьчча,) цо цаьршинна тIаьхьа цхьа стаг а вахийтина, и шиъ юха а валавайтина, и шура малийтира цо цаьршинга. ТIаккха тхуна дагадеара, оьгIаз вахана хилла хир вац иза цаьршинна, аьлла».[26]

Вайн цхьаболчу наха, шайн хIусамера зудчуьнан «хьайд» хилча, жуьгташа санна лелайо иза, цIенкъахула иза кога-Iуьйра йолайала а ца могуьйтуш. Цхьаболчара дуьйцу, «хьайд» долчу зудчо кечбина кхача баа мегаш дац бохуш. Ткъа и массо хIума бусалба динца догIуш хIуманаш дац. Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – билгалдина оцу хьадисехь, «хьайд» долчу зудчуьнца кхийолчу хенахь санна ва́ха мегаш хилар, ши бехкеметтиг цхьанакхетачу кепара эвхьаза гIуллакх ца хилийтичахьана, кхидерг ша-дерг кхечу хенахь санна хьанал хилар. Iаишата – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Тхох цхьаъ «хьайд» долуш хилча, АллахIан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – омру дора цунна голашна тIера цIонганна тIекхаччалц тIехIума йоха олий, тIаккха цуьнца кхидIа йолчу агIор марзо оьцура цо».[27]

Кхин а, Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хIусамнанойх цхьамма дийцина: «Хьайд» долуш йолчу шен хIусамненаца Пайхамарна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – марзо иэца лууш хилча, цуьнан бехкеметтиг тIе цхьа бедар а тоссий, кхидIа шена луучу кепара марзо оьцура цо».[28]

«Хьайд» дIадаьлча, тIуналла сецначул тIаьхьа, зуда лийча еза. Иза лийчинчул тIаьхьа мегаш ду цунна Къуръан деша а, тIаваф дан а, ламаз дан а. Иштта мегаш ду майрачунна цуьнца эвхьаза гIуллакх хилийта а.

10) Майрачо а, зудчо а шаьшшиъ (эвхьаза гIулкхана) цхьаьнакхетачу хенахь ниййат дан деза, хьарам долчу хIуманах шаьшшиъ лардалийта цхьаьнакхе́та шаьшшиъ аьлла. Цаьршимма иштта ниййат дахь, цаьршинан доьзалан гIуллакх а, эвхьаза гIуллакх а цаьршинна меле хир ду.

Абу Зарра – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цхьаболчу асхьабаша элира цуьнга: «ХIай Делан Элча! Хьолахоша берриге мел шайна дIаэцна-кх! Оха деш доллу ламаз а до цара, оха ма-кхаббара марха а кхобу цара, делахь а шайн совдаьллачу даьхних сагIанаш ло цара!». Цо элира цаьрга: «АллахIа шуна а ца елла тIаккха сагIа хуьлуьйтуш йолу Iамалш?! ХIора тасбихь дарца (цкъа «субхьаналлахI» аларца) а сагIа ду шуна, хIора такбир дарца (АллохIу акбар аларца) а сагIа ду шуна, хIора тахIлил дарца («лаилахIа иллаллахI» аларца) а сагIа ду шуна, хIора хастам барца («алхьамдулиллахI» аларца) а сагIа ду шуна! Диканиг де алар а сагIа ду шуна, вониг ма де алар а сагIа ду шуна! Аш шайн хIусамнаношца эвхьаза гIуллакх хилийтарца а сагIа ду шуна!». Цара элира тIаккха: «ХIай Делан Элча! Тхох цхьаммо шен дегIан марзо кхочушйича а мел хуьлу?». Цо элира: «Цо иза хьарам долчу агIор кхочушйича къа хир ма-дара цунна, дарий?». Цара жоп делира: «Хира дара дера!». Цо элира тIаккха: «Иштта цо иза хьанал йолчу агIор кхочушйича мел а хуьлу цунна».[29]

11) Майрачо а, зудчо а нахе дийца а, хьехо а мегар дац шаьшшинан эвхьазчу дахарехь хуьлуш дерг. Шаьшшимма вовший марзо иэцарца доьзна долу хIуманаш нахе дийцар къилахь ду. «Доьзалан къайленаш» нахе хьехор къилахь хиларал совнаха, оьзда хIума а дац иза. Къаьсттина чIогIа иза лардан деза зударша: шайлахь хIуъа дийцича а, хьехийча а эхь дац, къа а дац бохуш хIуъ-хIуъа дийца мегар дац.

Йазидан йоIа Асма́а – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, цкъа ша Делан Элча – Делера салават а, салам а

хуьлда цунна – волчахь а йолуш, цигахь хевшина Iаш зударий а, божарий а болуш, Делан Элчано элира аьлла: «Шен хIусамненаца ша лелориг дуьйцуш божарий а хир бу кхузахь, шен хIусамдеца ша дийриг дуьйцуш зударий а хир бу кхузахь?!». Цо иза аьлча, массо тапп аьлла тийна Iаш хилла. ТIаккха Асма́а аьлла: «Вайн Делор, хIай Делан Элча, зударша а дийца ма-дуьйцу иза, божарша а дийца ма-дуьйцу иза». ТIаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Ма дуьйцийла аш иза. Иштта и дийцар тера ду (масал ду), цхьа шайтIа вукха шайтIанца новкъа юккъехь цхьаьна а кхетта, нах шаьшшинга хьоьжуш а болуш эвхьаза гIуллакх хилийтарх».[30]

12) Шен зудчуьнца дика хила веза майра, Дала хьанал динчу хIуманна тIехь цунна гIоьнча хила а веза иза. Цуьнгара долучу хIуманна сихвала ца веза, оьгIаз иха а ца веза. Пайхамара – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: "Шух уггар диканиг шайн охIлунца (зудчуьнца-доьзалца) уггар дика хилларг ву. Ткъа со шуна массарна юкъахь шен охIлунца уггар дика верг ву".[31]

13) Майра а, зуда а лардала деза Далла Iеса хиларх, шаьшшинан доьзал Дала ма-бохху хьалакхио беза цаьршима, Дела реза волчу хIуманна вовший гIоьнчий хила а деза и шиъ, майрачо зудчуьнан хьакъ а лардан деза, зудчо майрачуьнан хьакъ а лардан деза. Иза дуьйцуш дуккха айаташ а, хьадисаш а ду, асхьабийн а, Iеламнехан а дешнаш а ду.

ТIаьххьара, хIара дIадерзош вай АллахIе доьху Цо бусалба нахана церан доьзалех беркат дар а, вовшийбертахь болуш, Делан дин тIехь болуш ба́хар тIехь царна гIо дар а.

АллахIера къинхетам а, хаза хастор а, маршалла а хуьлда Цуьнан элчанна Мухьаммадна а, цуьнан охIлунна а, цуьнан асхьабашна а, цунна тIаьхьа мел ваьзначунна а.

Хастам бо вай сийлахь-везчу АллахIана, цо вай бусалба кхолларна а, цо вайна Шен дин довзийтарна а, Цо вай Шен динца ирсе дарна а!

* ХIара яздеш ас уггар дукха пайда эцна жайна Шейх Ал-Албанийн "Адабуз-Зифаф" цIе йолу жайна ду.

*****************************************************

[1] И хьадис дийцина Ахьмада а, Ибн Хьиббана а, ТIабаранийс а.

[2] Цунах лаьцна хаттар алсам хуьлу дела яздина хIара, кхечу дакъошна юкъара къастийна.

[3] Уьзза хIума дан мегар ду таханлера муьлхха а тIехуу хIума эцча а, масала, машен а, кема а, хIурдакема а, кхийерг а. («А́да́буз-Зифа́ф»). Делахь а, хIокху меттехь - «…Ахь кхуьнца кхоьллина долу дика а доьху Хьоьга» - иза а ца олуш, иштта эр ду: «хIара хIума (машен, кема) шен доьхьа йина долу дика а доьху ас Хьоьга». («Фата́ва́ вастиша́ро́т ал-исла́мул-йавм», 14, 199).

[4] «А́да́буз-зифа́ф», Шейх Ал-Албаний.

[5] Уьзза жайна.

[6] Бухари, Муслим.

[7] Сурат «Ал-Бакъарат», 223 айат.

[8] Цу хьадисан хьалхара дакъа Бухарис а, кхечара а дийцина ду, шолгIа дакъа ТIабаранийс дийцина ду. ТIабаранис дийцинчуьнан иснад Бухарийниг санна нийса ду. «А́да́буз-зифа́ф», «Ирва́ул-гIолú́л», Шейх Ал-Албаний.

[9] ХIара жимма деха ду, иза цуьнан чаккхе ю. Иза дийцина Имам ШафиIийс а, кхечара а.

[10] Насаий, Тирмизий, Ибн Хьиббан.

[11] Абу Давуд, Тирмизий, Ибн МаджахI.

[12] ШафиIий, Муслим.

[13] БайхIакъий, Муслим.

[14] Имам Нававий, "Ал-Маджму́I", 2\138.

[15] Бухари, Муслим.

[16] Сурат "Ан-Ниса́ъ", 43 айат.

[17] Тирмизий, Ибн МаджахI, БайхIакъий.

[18] Хьаким, Ибн ХузаймахI, ДаракъутIний.

[19] Абу Давуд. Хьадисан маьIна: Ал-Мулла́ Iалий Ал-Къо́рий, «Миркъотул-Мафа́ти́хь», 2/391.

[20] Муслим.

[21] Имам Ан-Нававий, «Шархь Сахьихь Муслим», 3/218.

[22] Имам Ан-Нававий, «Шархь Сахьихь Муслим», 3/218.

[23] Ибн Хьиббан.

[24] Бухарий, Муслим.

[25] Абу Давуд, Тирмизий, Ибн МаджахI.

[26] Абу Давуд, Насаий, Тирмизий, Ибн МаджахI.

[27] Бухарий, Муслим.

[28] Абу Давуд.

[29] Муслим.

[30] Ахьмад.

[31] Тирмизий, Ибн МаджахI.